# Majibu ya Wazi kwa Maswali Magumu

## Kuhusiana na Mungu na Uovu

(Na Mch. Enos Mwakalindile)



**Uovu umetoka wapi? Mungu mwema hawezi kuumba uovu. Basi, uovu umetoka wapi?**

## Kabla ya Yote

Marafiki wa Mungu wanamshuhudia Mungu kuwa ni mwaminifu kabisa. Kwa mfano, Daudi, kipenzi cha Mungu (matendo13:22), akiangalia nyuma jinsi Mungu alivyomuokoa toka mikononi mwa Sauli anayo yakusema. Anakiri njia za Mungu ni kamili maana ahadi zake ni za uhakika (2Sam 22:31; Zab 18:30). Kabla yake, Musa, mtu wa pekee kuongea na Mungu ana kwa ana, anaimba akisema: Yeye Mwamba, kazi yake ni/ kamilifu;/ Maana, njia zake zote ni haki. Mungu wa uaminifu, asiye na/ uovu,/ Yeye ndiye mwenye haki na/ adili. (Kum 32:4). Waliomjua Mungu kwa ukaribu walimfahamu hivyo: Mungu ni mkamilifu pasipo upungufu wowote.

Na ndipo unapouliza kama ndivyo, basi, uovu umetoka wapi? Kweli, Mungu hawezi kuumba uovu au pungufu ya ukamilifu. Sasa, uovu ulitokeaje?

Ninajua kwa kuuliza hivi huna nia ya kuanzisha ugomvi na Mungu. Kinyume chake unataka kumuelewa Mungu ili uweze kumwabudu bila unafiki kama Musa na Daudi walivyomwabudu kwa furaha. Kabla ya kufika hapa, basi chunguza nami katika Biblia madai ya kwamba Mungu ni mkamilifu na kwamba uumbaji ulitoka mikononi mwake ukiwa mkamilifu. Kisha, tutatafuta kujua dhana ya ukamilifu; nini maana yake katika muktadha wa uwepo wa uovu. Upungufu uliwezaje kupatikana katika mazingira makamilifu. Na tuanze basi.

**KWA UFUPI**

**Msimamo**

Mungu hakuumba uovu, ila uwezekano wa uovu. Viumbe vilichagua kutekeleza uwezekano huo na uovu ukatokea.

**Hoja**

Mungu mkamilifu aliumba viumbe vikamilifu tu.

Mungu aliwazawadia viumbe uhuru wa kutii au kuasi.

Viumbe wachagua kuasi na kusababisha uovu

Mungu auteketeza uovu pasipo kuharibu uhuru wa uchaguzi

## Mungu na Kazi ya Uumbaji

### Mungu Mkamilifu

Kwanza tukubaliane kwamba Mungu aliishi katika ukamilifu kabla mwanzo wa uumbaji. Kabla ya mwanga au hewa au nyota kuwako Mungu alikuwa ametulia ndani ya ukamilifu wake (mwanzo 1:2). Kama ni ushirika hakuna wakati ambao alikuwa nafsi pekee na pweke. Mungu amekuwako katika ushirika wa utatu kabla ya hata mtu kuumbwa (Mwanzo 1:26; angalia pia Mat 3:13-17; 28:19). Hakuhitaji chochote kilichofanyika kifanyike ili kumkamilisha.

Isipokuwa ndani yake ndimo ulimokuwamo uzima kamili—uzima uliojaa tele na hata ziada yake kumwagika kama nuru inayosambaa gizani (Yohana 1:4). Kwa hiari yake mwenyewe, Mungu aliamua kuumba ili kushiriki na wengine uzima uliomjaa. Aliwatoa malaika na wanadamu toka katika giza la kutokuwepo na kuwaingiza nuruni mwa uwepo wake.



### Malaika Wakamilifu

Mungu alipoumba malaika aliwapatia toka hazina yake uzima kamili. Kimaumbile Mungu ni roho au pepo[1] (Yoh 4:24) na moto, na akawafanya malaika kuwa "pepo" zivumazo na "ndimi za moto" uwakao (Waebr 1:7). Zaidi ya kujifananisha nao Mungu akawapatia malaika nafasi ya kushiriki utukufu wake kwa ukaribu. Wakiwa kando kando ya kiti cha enzi, malaika wakabahatika kufurahia kuutazama uzuri na ukuu na hekima na utakatifu wa Mungu. Nao wamekuwa wakiitikia kwa furaha ufunuo wa Mungu kwao kwa sifa, na shukrani na ibaada. Nabii Yohana aliwasikia wakiimba, "Baraka na heshima na utukufu na uweza una yeye aketiye juu ya kiti cha enzi…hata milele na milele" (Ufu 5:13). Hivyo, unaona Munga mkamilifu aliumba malaika wakamilifu nao wakaridhia hali hiyo.

### Wanadamu Wakamilifu

Baadaye Mungu akaumba tena. Na alipomuumba mwanadamu alimpatia pia alichonacho; yaani, uzima usiopungua. "Mungu Akaumba Mtu Kwa Mfano Wake, kwa mfano wa Mungu alimwumba; Mwanaume Na Mwanamke Aliwaumba" (Mwanzo 1:27). Ukilinganisha pamoja nami hadithi zote mbili za uumbaji (mwanzo sura ya 1 na 2), utaona sura ya Mungu ikiakisiwa na Adamu na Hawa katika nyanja kadhaa:

[1] Neno roho au pepo lililotumika katika fungu hili huwakilishwa na neno moja tu katika kigiriki yaani pneuma. Kigiriki ndiyo lugha ya awali ya mwandishi Yohana.



1. Kimaumbile: Kama Mungu alivyo na mdomo (ametamka na ikawa), na miguu (nyayo zake zilisikika alipomtembelea Adamu jioni); na Adamu akapewa viungo kama mdomo (akautumia kutaja wanyama majina), mikono ya kulima na kutunza bustani[2].
2. Kijamii: Kama Mungu alivyo umoja na uwingi (Mungu mmoja, nafsi tatu [1:26] ); na mtu akawaumbwa katika umoja na uwingi (Mtu mmoja, mwanaume na mwanamke [1:27]).
3. Kiutawala: Kama Mungu alivyo mtawala wa vyote; na mtu akaagizwa kutawala ulimwengu chini ya Mungu (1:28)
4. Kiuumbaji: Mungu aliumba viumbe vyote; na mtu akapewa uwezo wa kuendeleza uumbaji kwa kuzaliana (1:28) na kuutunza (2:15)
5. Kiakili: Kama Mungu alivyofikiri na kuumba kwa siku sita; na mtu akapewa kufikiri, kutaja majina viumbe kulingana na tabia zao (2:19-20), na kuvitiisha viumbe chini yake (1:28)
6. Kiroho: Kama Mungu alivyo katika roho; mwanadamu akiwa katika roho akapewa kuwasiliana na Mungu kama na rafiki (3:8)
7. Kiutashi: Kama Mungu alivyoweza kutofautisha chema na chema sana katika uumbaji wake; mtu naye akapewa uwezo kutambua matunda mema ya kuliwa na mabaya ya kuachwa (2:16-17)

Hivyo unaona kuwa, Mungu mkamilifu alipomuumba mwanadamu alijifanyia nakala ya nafsi yake kamilifu.

## Mungu na Zawadi ya Uhuru kwa Viumbe Vyake

Kati ya zawadi nono ambazo Mungu amewahi kuwazawadia malaika na wanadamu ni zawadi ya uhuru wa kuchagua.

### Malaika wapewa uhuru wa kuabudu

Kama viumbe chini yake, Mungu aliwapa malaika uhuru kamili—uhuru wa kumwabudu au kumkufuru. Mungu alifanya kama alivyotaka kwamba viumbe vya mbinguni viwe na hiari ya kuitikia wema na uweza anaoufunua kwao au la. Kuliko wanadamu, tumeona Mungu aliwapatia malaika ukaribu wa kumfahamu. Na bado maserufi na makerubi walikuwa huru, bila shuruti, kumtambua Mungu, kumkubali, na kumtangaza kama alivyojifunua kwao. Lakini, uwepo wa uchaguzi huo unaashiria uwepo wa uwezekano wa uasi—uwezekano wa malaika kumkataa Mungu, kumpinga, au kumtukana kinyume na alivyojifunua kwao. Na ndivyo Mungu alivyotaka aabudiwe katika mazingira hayo; la sivyo, ibaada haina maana.


*Malaika waabudu kwa hiari na furaha*

Huenda ukauliza, kama ibaada yenye maana ina sura ya uitikio wa hiari kwa ufunuo wa Mungu mbona sura hiyo ni ya hatari kwa Mungu mwenyewe? Vipi kama siku moja malaika watachagua kuweka vyombo vyao vya muziki chini? Vipi kama watahiari kutomtambua Mungu kama mwenye wema wote na uweza wote? Ni kweli, kwa kuwapa malaika uchaguzi huo hakika Mungu alijihatarisha. Hatari hiyo Mungu aliiona, lakini haikumsumbua.

Kwa Mungu uhuru wa uchaguzi ni wa thamani kama ibaada yenye maana. Bora mbingu iwe kimya kuliko kujazwa na kelele za waimbaji wanaonyanyua sauti zao juu katika sifa huku mioyo yao ikinyong'onyea chini kwa chini. Au hafadhali mbingu zikose waabudu kuliko kujazwa na viumbe-roboti vinavyoabudu kwa kukariri na si kwa ufahamu wa akilini na ushawishi wa moyoni. Mungu, kama mwanamume yeyote aliyeumbwa kwa mfano wake (mwanzo 1:26), anafurahia upendo wa hiari toka kwa viumbe vyake kama mume anavyofurahishwa na tabasamu la mkewe.

### Wanadamu wapewa uhuru wa utii

Kadhalika Mungu alipomuumba mwanadamu alimfunulia upendo wake na uhuru wa kumtii au kumwasi. Kwa juma zima kitabu cha Mwanzo kinaonyesha Mungu akiumba. Na rekodi inaonyesha Mungu hakuumba chochote isipokuwa kilicho "chema." Siku ya Kwanza aliumba nuru akaiita "njema' (1:4); ya pili aliumba anga; ya tatu akaumba nchi kavu na mimea akaona "vyema" (1:12); siku ya nne jua na mwezi na kuona "vyema" (1:18); siku ya tano akaumba ndege na samaki; siku ya sita akafanya wanyama wa nchi kavu na wanadamu nakuona alichokifanya ni "chema sana"(1:31); na siku ya saba Mungu akaumba pumziko (sabato) na kuifurahia sana. Kama mama mjamzito anavyojiandaa kwa mtoto, Mungu alimuumbia mwanadamu mema tu. Adamu alipaswa aitikiaje ukarimu wa Mungu kama sio kwa upendo?

Bila shaka Mungu alitazamia kupokea upendo wa moyoni toka kwa wanae aliowabarikia mema. Mungu mkarimu hastahili upendo nusu. Upendo uliopungukiwa na uhuru wa uchaguzi si sadaka iliyokamilika. Adamu akimpenda Mungu kwa kuwa hawezi kumchukia, hawezi kuwa mwabudu huru. Lakini Mungu hakumzungushia Adamu ushahidi wa upendo wake? Uzuri wa uumbaji wake si uzio wa kuwazuia wanadamu kutomuasi isipokuwa kumsifu siku zote? Hapana, Mungu hatendi mema kama rushwa ya kuwanunua waabudu. Hakufanya kwa Ayubu kama shetani alivyodai (Ayu 1:8-12), na hakuanzia hapo. Japo Mungu alimpa Adamu miti yote ya miti ya bustani kwa chakula, akamnyima kula matunda ya mti ulio katikati ya bustani ya Edeni (Mwa 2:16-17). Na kwa hali hiyo uhuru wa kuchagua. Kuchagua kuishi kwa kumtii Mungu, kula matunda aliyoruhusiwa, au kumuasi kwa kula matunda aliyokatazwa. Katika mazingira hayo, na si mengineyo, Mungu aliweza kufurahia utii wa hiari wa wazazi wetu wa kwanza.

Ni kwa muda kiasi gani Mungu alifurahia utii wa hiari wa Adamu na ibaada ya kujituma ya malaika? Kitabu kitakatifu hakijasema. Ila Biblia inatuambia jinsi viumbe wakamilifu kama Adamu na malaika walivyochagua vinginevyo.

## Viumbe vya Mungu na Zawadi Waliyopewa

### Malaika wachagua kuasi


*Vita mbinguni*

Biblia haitufichi uasi wa kwanza dhidi ya Mungu ulifanyika wapi na nani alioufanya. Biblia inasimulia "Kulikuwa na VITA MBINGUNI. Mikaeli na malaika zake wakapigana na yule joka, naye JOKA NA MALAIKA ZAKE akapigana nao. Nao hawakushinda wala mahali pao hapakuonekana mbinguni". (Ufunuo 12:7-8). Ajabu, Malaika wakachagua vita na Mungu badala ya amani naye; wakaweka chini vinubi na kutwaa silaha kumshambulia Mungu. Nyumba ya ibaada ikageuka uwanja wa vita. Mbingu safi zikaingiwa doa. Ukamilifu ukapatikana na upungufu—maajabu ya uhuru!

Una haki kuuliza: *huyu kiongozi wa upinzani (Joka na shetani) aliingiaje mbinguni na alitokea wapi? Kama*

[2] Lakini kuna sababu ya kuwa mwangalifu katika ulinganifu huu. Mungu si mwili bali roho (Yoh 4:24); kwa mfano, haitaji tumbo kama mwanadamu kwa ajili ya chakula

*mtoto wa nyoka ni nyoka iweje Ukamilifu uzae upungufu?* Ni kweli, Mungu mwema hawezi kuumba kiumbe kiovu. Mungu aliumba malaika wakiwa wakamilifu. Hilo tumekwisha kuliona. Kuhusiana na kiongozi wa uasi biblia inasema, "Wewe ulikuwa kerubi mwenye kutiwa mafuta afunikaye. Naam nalikuweka hata ukawa juu ya mlima mtakatifu wa Mungu;...... ULIKUWA MKAMILIFU KATIKA NJIA ZAKO tangu siku ile ULIPOUMBWA HATA UOVU ULIPOONEKANA NDANI YAKO" (Ezekieli 28:14,15). Aha, Mungu alimuumba kiongozi wa waasi akiwa malaika mwenye ukamilifu wa kiwango cha juu. Na Lusifa alibakia hivyo mpaka UOVU ULIPOONEKANA ndani yake.



*Lusifa na kiburi*

Twende pole hapa; kuna utelezi mwingi. Hapo juu Ezekieli hatuelezei sababu ya uovu kutokea, bali jinsi uovu ulivyotokea. Maana, hakuna sababu ya uovu kuwepo. Ikiwepo sababu basi sababu inakuwa imehalalisha uovu. Hivyo, tutakuwa salama tukimwelewa nabii kama mwana historia na si mwana-falsafa. Nabii anaripoti kuinuka kwa uovu; kwa kusema, uovu mchafu ulionekana katika mbingu safi!

Ungependa kujua jinsi gani uchafu ulivyoonekana mahali pasafi na hatua ambazo Mungu msafi alizichukulia? Nabii huyo huyo anasema, "Moyo wako ukiinuka kwa sababu ya uzuri wako." (Ezekieli 28:17). Isaya anaongeza, "…. Nawe ulisema moyoni mwako, "Nitapanda mpaka mbinguni; nitakiinua kiti changu juu kuliko nyota za Mungu.......... NITAFANANA NA YEYE ALIYE JUU"- (Isaya 14:12-14). Mungu alimpatia malaika huyu (Lusifa) uzuri, lakini akataka uzuri wa Mungu. Hakutaka kumwacha Mungu awe Mungu na yeye abakie kiumbe.

Hivyo ndivyo historia ya uovu ilipoanza. Lusifa mkamilifu akajiona amepungua. Akataka kuwa kama Mungu. Akataka macho ya malaika yaliyokuwa yanaelekezwa kwa Mungu yaelekezwe kwake. Alifanyaje? Alifanya kama afanyavyo leo. Anachojua mbwa ni mbinu zile zile alizojifunza. Baba wa uongo akamshtaki Mungu, akalipaka jina lake machoni pa malaika. Lengo: Mungu afifie; yeye ang'ae. Uongo na ukweli vikapigana. Vita ikapiganwa na kumalizika. Lusifa akajizolea wafuasi toka miongoni mwa malaika; na Mungu akabakia na wa kwake. Mungu akamfukuza mbinguni shetani na wapambe wake (1/3 ya malaika) na kuwamwaga "chini" duniani (Eze 28:17; Isa 14:15; Ufu 12:9). Unauliza, *iweje basi aliyefanya fujo huko mbinguni atupwe hapa chini na kutusumbua?* Subiri, nikukumbushe historia fupi ya uovu ulivyoingia duniani.

## Wanadamu waasi

Tumeona, Mungu aliwaumba wazazi wetu wakiwa wima na wakamilifu pasipo kupinda au kupungua. Lakini Mungu hakuwanyima watu uwezekano wa kuwa vinginevyo. Alijua uhuru wa utii unakuwepo palipo na uhuru wa kuasi. Huwezi kusema nchi ina demokrasia ya kweli wakati magazeti yanafungiwa, wapinzani wanafungwa, na wananchi wananyimwa wasiingie barabarani. Hivyo Mungu akawapatia Adamu na Hawa uhuru wa kuasi kwa kuwakataza kula matunda ya mti mmojawapo bustanini (Mwa 2:17). Shetani akatumia fursa hiyo kujitafutia uungwaji mkono wa sera zake. Akamshtumu Mungu kuwa mbinafsi anayefaidi uungu mwenyewe bila ya kushirikiana na wengine. Akamwambia mama yetu: "Mungu anajua ya kwamba siku mtakayokula matunda ya mti huo, mtafumbuliwa macho, nanyi mtakuwa kama Mungu" (Mwa 3:5). Hawa akatamani "maarifa" ya kuwa kama Mungu, akadhani kuumbwa katika "mfano wa Mungu" bado haitoshi, akachuma tunda, akala. Akampelekea mumewe naye akala; na wote wawili "wakapatikana na uovu" (fungu 6; linganisha na Eze 28:15).



Kwa kumkaribisha mgeni Shetani na kumwamini, wazazi wetu wakaanguka toka nafasi ya juu waliyopewa chini ya Mungu. Hapo kabla walikuwa na nafasi ya heshima, uhusiano wa furaha, na uhuru wa uchaguzi. Sasa wana aibu, ugomvi, na utumwa. Mungu akawatazama kwa huruma uovu ukiwatafuna Adamu na hawa; akawatazama wakisondeana vidole kwa uovu uliotokea (3:12-13); akawatazama walivyojifunika-funika kwa majani yanayokauka machoni pake kujikinga aibu (3:7). Mungu akatazama jinsi uovu wa Adamu unavyoambukiza wanae na kusambaa ulimwenguni. Akaona wazazi waovu wakizaa watoto waovu[3]: watoto waongo na wagomvi na wakaidi na wakatili na walevi na wavivu. Hivi sivyo Mungu alivyoumba wanadamu. Mungu hakupenda hali hii.

## Mwisho

Tumesema: Mungu ni mkamilifu na aliumba viumbe vikamilifu tu, pasipo upungufu wala uovu. Kama Mungu alivyo kamili katika uhuru wa kujiamulia, alipoumba viumbe, aliwaumba kwa mfano wake mkamilifu na kuwapatia uhuru kamili wa uchaguzi. Kunapokuwa na chaguo moja tu hakuna uhuru kamili. Hivyo Mungu akawapatia malaika na wanadamu nafasi ya kujua upendo wake na kumpenda na fursa ya kumtilia shaka na kumwasi. Kwa kufanya hivyo Mungu aliumba uwezekano wa uasi. Baadhi ya viumbe vikamilifu vikachagua kutekeleza uwezekano huo kwa kuchagua kumuasi Mungu na kuingiza uovu ulimwenguni. Hivyo tumesema, uovu umetoka na viumbe vikamilifu kutumia vibaya uhuru wao wa uchaguzi. Lakini, pamoja na hayo, nisingependa kukuacha bila kushiriki nawe mpango wa Mungu kukomesha uovu na maumivu.



*Vita ya uovu (Joka) na wema (Kristo) kufikia kilele msalabani*

Ni kusudi la Mungu kukomesha uovu. Mungu anachukia sana uovu kama anavyopenda sana uhuru. Anapiga vita uovu uletao madhara huku akipigania utii uletao baraka. Mungu anapambana kutokomeza uovu. Vita itaendelea mpaka unyenyekevu ushinde kiburi, upendo uangushe chuki, wema uaibishe uovu, na "uzao wa mwanamke" umponde kichwa "uzao wa Joka "(Mwa 3:15; Gal 4:4-5). Kilele cha vita kilifikiwa pale msalabani wakati Kristo alipochukua maovu ya watu na kutumikia adhabu yao. Hapo asiye na hatia alibeba laana ili waovu wapone adhabu (Gal 3:13; Kumb 21:23). Na kwa njia hiyo msalaba ukaanika peupe moyo wa Mungu na Mshtaki wake. Mungu aliyetoa uhai wake ili waovu waishi hawezi kuwa mchoyo, mbinafsi, mkatili, anayewazulia wanae kilicho chema kama Shetani alivyomshtaki. Kinyume chake kiumbe aliyemtupia Mungu-binadamu mijeledi na mkuki na taji ya miiba na mate na matusi ndiye mwongo na muuaji tokea mwanzo. Mungu anataka watu wasikie kilichofanyika msalabani na wachague. Wachague Mungu ajishushaye au Mshtaki ajikwezaye. Msikie anavyoita, "Chagueni wenyewe hivi leo mtakayemtumikia." (Yoshua 24:15).



*Ukatili wa Uovu kwa Mungu*

Wito huu utakapomfikia kila mmoja, na kila mmoja akafanya uchaguzi, Mungu atakuja kuheshimu uchaguzi wa kila mmoja. Wale waliompigia kura Mungu. wataingia alipo Mungu na kula maisha ya milele pamoja naye. Na wale waliomkataa Mungu wataingia mahali asipo Mungu, jehanamu. Ndipo "mbingu na nchi mpya" itarudia hali yake kamilifu ya mwanzo, pasipo mwovu wala uovu. Nani asiyependa kuwepo katika ulimwengu huo pamoja na jamaa yake? Msikie tena Mungu anaita, "Chagueni wenyewe hivi leo mtakayemtumikia."

Huenda jaribio (experiment) la uasi litakuwa limetoa somo la kueleweka. Kila mmoja atakuwa amejifunza kwamba matumizi mazuri ya kisu si kujikata bali kukatia nyama. Itaonekana kumbe inalipa kumchagua Mungu kuliko kumgeuzia mgongo. Kwamba, usoni mwa Mungu kuna nuru na amani na upendo na maisha na kwingineko ni giza na ugomvi na chuki na mauti. Kabla ya ulimwengu ujao, Mungu anataka kila mtu atumie uhuru wake wa kidemokrasia sasa. Bado anaita, "Chagueni wenyewe hivi leo mtakayemtumikia."

[3] Mungu alibariki viumbe vizaliane kwa aina yake. Neno hilo sharti lisimame. Sheria za Mungu (za kimaumbile na za kimaadili) hazibadiliki. Kama Adamu wangelisalia watii wangezaa watoto wenye mwelekeo wa utii kama wao. Sasa wamekuwa waovu wanazaa watoto wenye mwelekeo wa uovu. Mwovu huzaa mwovu kama nyoka azaa vyo nyoka.

## Pata chapisho jingine sasa!

Waweza kupata machapisho mengine katika mfululizo ufuatao:

| Mfululizo | Namba | Swali |
|---|---|---|
| **A. Mungu** | 01 | Hakuna aliyemwona Mungu. Je, Mungu Yupo? |
| | 02 | Mungu yukoje? Ni sifa zipi zinazomtambulisha? |
| **B. Mungu na Uumbaji** | 03 | Mungu aliumba ulimwengu (creation) au ulimwengu uliibuka wenyewe (evolution)? Ni muhimu kwangu kujua? |
| | 04 | Mungu huingilia sheria za maumbile? Miujiza ipo au haipo? |
| **C. Mungu na Mwanadamu** | 05 | Mimi ni Nani? Mtu ni kitu gani? |
| | 06 | Mtu akifa anaishi? Au wafu wako wapi? |
| | 07 | "Mapenzi ya Mungu na Uhuru wangu: Kama Mungu ni Mwamuzi wa yote niko huru kujiamulia? |
| | 08 | Ninawezaje kuwa rafiki wa Mungu? |
| **D. Mungu na Uovu** | 09 | Uovu umetoka wapi? Mungu mwema hawezi kuumba uovu. Basi, uovu umetoka wapi? |
| | 10 | Kwa nini Mungu anaacha mabaya kuwapata wema na mema kuwapata wabaya? |
| **E. Mungu na Ufunuo** | 11 | Hakuna mtu aliyemuona Mungu. Kama ndiyo, Mungu aweza kujulikana? Kwa nini na kwa vipi? |
| | 12 | Mungu amejifunua katika wakati? Nyayo zake zinaweza kuonekana wapi katika historia? |
| | 13 | Je! Biblia ni Ufunuo maalumu wa Mungu? Kama ndiyo ushahidi uko wapi? |
| | 14 | Mungu hakosei. Kama Biblia ni kitabu cha Mungu, ni kweli haina makosa au migongano? |
| | 15 | Ninawezaje kusoma Biblia na kufurahia? Kanuni za usomaji wake ni zipi? |
| **F. Maisha, Kifo na Ufufuo wa Yesu** | 16 | Nitajuaje kwamba Yesu aliwahi kuwepo duniani? |
| | 17 | Yesu ni Mungu? Ina faida au hasara gani kwangu kama ndiyo au siyo? |
| | 18 | Nani aliyemuua Yesu? Kwa nini alikubali kufa bila kujitetea? |
| | 19 | Wakristo wana ushahidi gani kwamba Yesu alifufuka? Dai hilo lina umuhimu gani kwangu? |
| **G. Mungu na Sheria** | 20 | Mungu alitoa sheria ya namna gani? Nini makusudi ya sheria hiyo? |
| | 21 | Je! Mungu alikusudia sheria yake idumu milele? |
| **H. Sheria ya Mungu na Wokovu** | 22 | Wokovu na msalaba: kifo cha Yesu kinahusianaje na sheria ya Mungu? |
| | 23 | Agano la kale na agano jipya: Nini kilichopitwa na wakati na kilichopo sasa katika uhusiano wa Mungu na watu wake? |
| **I. Pumziko la Muumini** | 24 | Sabato (Pumziko) ya siku ya saba ni ya kikristo? Ina maana yoyote kwa mkristo? |
| | 25 | Siku ya sabato ni ipi? Ijumaa, jumamosi, jumapili au yoyote ya saba? |
| | 26 | Kutoka siku ya saba kwenda siku ya kwanza: Kwa nini wakristo wengi wanaabudu siku ya Jumapili badala ya Jumamosi? |
| **J. Imani na Maisha** | 27 | Siri ya maisha ya ushindi dhidi ya dhambi ni ipi? |
| | 28 | Inakuwaje waumini wale-wale, ila maisha tofauti? Msingi wa mtindo wa maisha ya mkristo upo? Kama ndiyo ni upi? |
| | 29 | Mtindo wa maisha yenye raha una viwango vipi? Biblia inafundisha nini? |
| | 30 | Ninawezaje kuishi bila usumbufu au hofu ya pepo wachafu na wachawi? |
| **K. Kanisa na Ubatizo** | 31 | Kanisa ni kitu gani? |
| | 32 | Ninaweza kuwa muumini wa Mungu pasipo kuwa mshiriki wa kanisa? |
| | 33 | Ubatizo una maana gani kwangu? Aina ipi ya ubatizo inapelekana na tafsiri sahii ya ubatizo? |
| **L. Ujio wa Pili wa Yesu** | 34 | Yesu anarudi tena? Anarudi kwa sababu gani? |
| | 35 | Tumaini la kurudi kwa Yesu ni la kutia moyo au kuvunja moyo? Tumaini hilo lina baraka gani kwangu? |
| | 36 | Yesu anarudi tena lini? Nitajuaje amekaribia? Nini dariri ya kurudi kwake? |
| | 37 | Muumini anapaswa amsubiri Yesu kwa namna gani? |
| | 38 | Yesu atarudi kwa namna gani? Wazi wazi au kimya kimya? |
| **M. Hukumu na Mwisho wa Dunia** | 39 | Ninayo kesi ya kujibu siku ya mwisho ya hukumu? Kama ndiyo ninawezaje kushinda kesi? |
| | 40 | Dunia tuliyonato itafikia mwisho? Na mwisho huo utakuwa mwanzo wa nini? |

### Njia za kupata chapisho

Agiza chapisho kwa njia zifuatazo:

- ✓ Sanduku la Posta: Ofisi ya Mchungaji, Kanisa la Waadventista Wasabato, S.L.P. 6127, TANGA, Tanzania
- ✓ Simu: 0655-850-854 (Katibu)
- ✓ Barua pepe: enosmwakalindile@gmail.com
- ✓ Blogu: http://enosmwakalindile.blogspot.com

### Kutana na Mwandishi



Mch. Enos Mwakalindile amepata elimu ya dini (theolojia) kwa miaka sita kabla ya kuanza kuhudumu kama mchungaji. Kwa miaka kumi na mbili sasa amekuwa akihudumia makanisa ya dhehebu la Waadventista Wasabato Tanzania (SDA church). Enos ni mwanafunzi-mwalimu aliyetumwa kukuletea habari njema zinazokupatia sababu ya kuishi, amani na furaha tele.

Mchungaji na mkewe Aika wamejaliwa watoto wavulana wawili. Wote ni wakazi wa jiji la Tanga, Tanzania. Wasifa wake kamili unapatikana hapa http://about.me.enosmwakalindile).

Kwa maoni au maswali zaidi kuhusiana na mada anazoziandika, waweza kumtumia ujumbe mfupi (tafadhali, **usipige simu**) kwa njia zifuatazo:

- ✓ Simu: 0687 060 516
- ✓ barua pepe: enosmwakalindile@gmail.com
- ✓ Mitandao jamii: google+, facebook, au kwa twitter @Emwakalindile